# KANGURA



**N°48**

**AOUT 1993**

**IJWI RIGAMIJE GUKANGURA NO KURENGERA RUBANDA NYAMWINSHI.**

**100 FRW**

*** Tariki ya 4 Kanama, Umunsi w'Intambara y'Amoko.* ARUSHA itumye ak'Abatutsi gashoboka. Abakombozi ku Gisenyi.**




## AMASEZERANO Y'ARUSHA N'ABAGOMBA KUYUBAHIRIZA.

* Itangazo ry'Ishyaka CDR ku masezerano y'Amahoro.

* Abatutsi banze gucutswa bahutajwe.

*** Minisitiri w'Imari, RUGENERA Mariko,**




**isiha rusahuzi.**




Bimensuel Indépendant
Editeur, Gisenyi—Info
Rédacteur et Distributeur, Gisenyi—Info

Tiré sur les presses de l'Imprimerie Nationale du Rwanda

Abonnement annuel : Rwanda : 5.000 FRW
Afrique : 12.000 FR
Europe—Amérique—Asie : 25.000 FR
Sur cpte BCR — 14273/14 Ki

y'Arusha yaranzwe n'uburyarya no kutavugisha ukuri ku mpande zombi. Inyenzi zashoje intambara zitwaje ko zishaka kuvanaho ingoma y'igitugu ya Habyarimana zavugaga ko yabujije impunzi z'abatutsi gutahuka. Byaje kugaragara ko ari urwitwazo, icyo inyenzi zashakaga ni ubutegetsi. Ibyo kandi Inyenzi ntizibivuga ku mugaragaro ngo bimenyekane uretse ko bigaragara. Abari bahagarariye Guverinoma y'u Rwanda nabo ntiberuye ngo babaze Inyenzi icyo zishaka mu byukuri. Uretse ko bari bakizi. Aha ntitwakwibagirwa no kuvuga ko hari abari muri iyo mishyikirano bifitiye izindi nyungu. Kubera amaco y'inda, bemera kwifatanya n'Inyenzi, bàzemerera n'ibidashoboka. Uretse ko ikibazo kikiri cya kindi.

Inyenzi zaba zarabonye ubutegetsi zashakaga ? Twavuga ko zabonye igice. Amasezerano y'Arusha avuga ko ari ugusarangaya. Muri iryo saranganya rero niho hashobora guturuka kutumvikana. Nubwo bwose Inyenzi zabonye imyanya ikomeye mu butegetsi niziza (ziramutse zije) zizashaka ibya mirenge. Zizaba nka wa mugabo bahaye Jari akiyongereraho Butamwa na Ngenda. Inyenzi ntizizibuka ko uburenganzira bwazo bugarukira aho ubwa rubanda nyamwinshi butangirira. Inyenzi zizaza zizi ko imyanya zemerewe mu butegetsi n'amasezerano y'Arusha, ziyikesha "gutsinda" kwazo ku rugamba. Impunzi z'abatutsi zizaza kandi zishaka guhutaza abaturage ngo bazivire mu byo zasize. Twizere cyakora ko Kigeri V Ndahindurwa atazaza avuga ngo abahutu bamusubize igihugu cya se Mutara III. Kwaba ari ugutandukira kuko itegeko nshinga igihugu cyacu kigenderaho ryemera ibyiza bya revolusiyo ya rubanda yo mu w'1959. Tukaba tuzi ko iyo revolisiyo yasubije rubanda nyamwinshi igihugu agatsiko k'abatutsi bari baribye bakagitegeka imyaka irenga magana ane. Uretse ko iyo revolisiyo na none abatutsi batayemera.

Rubanda nyamwinshi nayo ntisinziriye. Izi neza ubugambanyi bwakorewe Arusha. Nayo ubwo ifite uko izabyitwaramo. Byagiye gupfa bipfira mu intangiriro.

Mu masezerano bise ay'"amahoro", amashyaka ahagarariye rubanda nka CDR yarahejwe. Nta jambo afite muri Guverinoma ndetse no mu badepite. Ntushobora guheza abantu barenze 85 ku ijana y'abanyarwanda, ngo ni urangiza ngo wazanye amahoro !

Cyane cyane ko abagiye kuyobora igihugu mu minsi iri imbere nta numwe watowe. Baba abagize Guverinoma cyangwa se abadepite, bose ni abantu bamwe bishyizeho abandi bagashyirwaho n'amashyaka yabo adahagarariye abanyarwanda benshi.
Abo bantu ntawamenya ukuntu bazategeka, nibananga kurekura bakagundira nta rwego ruzwi rwazabacyaha ku buryo bashobora kuzikorera icyo bashaka. Bityo ibyo bitaga ingoma y'igitugu bisimbuzwe indi noneho nyayo y'agatsiko k'abantu badahagarariye rubanda. Bibaye gutyo kandi birashoboka hazagomba indi revolisiyo ya rubanda nk'iyo mu w'1959 maze rubanda isubirane utwayo. Gusa twizere ko batazarinda kugera iyo hose !

**KANGURA.**

## ABAKOMBOZI KU GISENYI.

Nyuma y'ibyatangajwe kuri Radiyo Rwanda ko ku Gisenyi hari ubushyamirane bw'amashyaka, nagirango ngire icyo mbivugaho mu rwego rw'itangazamakuru. Ishyaka rya PSD ryasanze ku Gisenyi nta muyoboke rigera ku mutima ku buryo yariyoboka, rihitamo gukora amayeri yo kwigarurira urubyiruko rwaho. Gisenyi ifite uwitwa Rafiki Hyacinthe, Cabinet muri MINITRAP. Uwo mugoyi akaba ariwe wabaga muri PSD gusa. Kubera ko yari yasabwe kuzana bene wabo muri iryo shyaka ry'abanyabutare yababura nawe akirukanwa. Afatanije na murumuna wa Rizinde bakoze amayeri akurikira :

- Gusaba GATABAZI w'umunyabutare ko yababwirira NDINDIRIYIMANA nawe w'umunyabutare ko bazaha urubyiruko rwo ku Gisenyi za permis zo gutwara

imodoka ku buntu. Ubwo Gatabazi yaremeye maze bakabwira umuntu gufata ikarita ya PSD ku Gisenyi maze agahabwa permis. Nibwo abasore bahise batubaza icyo twe tubitekerezaho dusanga tutabuza urubyiruko rwacu gutera imbere. Niko kurusaba ibi bikurikira :

- Kwihutira gufata ayo mapermis bose ntihagire n'umwe usigara bityo ikibazo cya permis kikaba kirakemutse burundu ku Gisenyi.

**Inyungu CDR ifitemo.**

Kuba urubyiruko rwacu rwazajya rubona akazi bitarugoye kandi ku mayeri. Kuba urubyiruko rwacu ruzajya rubona amapermis bitarugoye, rukabona n'ibibanza bitarugoye, bityo CDR ikaba yoroherejwe muri iyo mirimo.

**Icyo urwo rubyiruko rugomba kuzirikana.**

Kuzirikana ko ibyo bibanza ari ibya Leta, ko iyo Leta iba ikora neza baba barabiboneye ubuntu nta kubakangisha amashyaka ku mutungo wa Leta.

- Gufata ibibanza bitangwa n'aba PSD dore ko iyo ufashe ikarita uhita wemererwa ikibanza kadastre naho wazacyamburwa nyuma kubera kubura amikoro. Ubu rero urubyiruko rwacu rukaba rugomba gufata ibyo bibanza byose.

- Kwihutira gufata akazi PSD ibabeshya ko izababonera muri MINITRAP bityo amafaranga bazajya bahembwa akaba ariyo batangamo imisanzu muri CDR nkuko Rafiki Hyacinthe atanga 100 000 buri mwaka aha CDR intwererano ituma itera imbere.

- Kuzirikana ko tugomba kugira ibyitso byacu mu yandi mashyaka nkuko abatutsi bari mu mashyaka yose ariko bagatanga umusanzu muri FPR.

Kuzirikana ko umutima wabo ari ijana ku ijana CDR. Guhora bitabira ibikorwa bya CDR byose no gusobanurira abayobozi bayo impamvu bafata izo permis n'ibyo bibanza, no gutanga umusanzu muri CDR buri gihe.

Icyo dusaba urubyiruko rwasigaye rutahawe ibyo twavuze haruguru ni ukutangira ingeso yo gusenyera bene wabo kuko ari babyara bacu, bene data, n'abandi duturanye ahubwo bakagenzura niba bitabira ibikorwa by'ishyaka nyuma yo guhabwa ibyo twavuze haruguru. Utazabyitabira kubera ibyo yashukishijwe tuzamufatira ibyemezo nawe ubwe azi ko dushobora gufata no gukora.

Ishyaka ryose rizabaha ibintu byaba amafaranga cyangwa ibindi byose mukeneye muzabyakire kuko tubikeneye. Gusa mupfa kubimenyesha abayobozi ba CDR.

**NGEZE Hassan.**

## ARUSHA ITUMYE AK'ABATUTSI GASHOBOKA.

Nsekambabaye ni umwana w'abatutsi koko ! Ubwo intambara yatangiraga abantu benshi bumvise urupfu rw'umutware w'Inyenzi Rwigema, barishima. Iyo nkuru imaze gukwira mu Rwanda hose, abantu bagera kuri miliyoni zirindwi bagiye mu mihanda bagaragaza ko bishimiye urupfu rw'iyo nyenzi. Abahutu n'abatutsi barabyina. N'ubwo bwose abatutsi nyine babyinaga bababaye. Ariko ntibyabujije abahutu bose kujya ahari amarimbi hose maze bahamba imitumba, abana bakora imisaraba biririwa mu nsisiro baririmba ngo Rwigema yapfuye. Icyo gihe n'amasaha y'umukwabu ntiyubahirijwe. Kuko abaturage n'abasirikari buzuye imihanda yose. Ijoro ryose barara banywa bagaragaza ko bashimishijwe n'itanga ry'iyo nyenzi. Uwo munsi utazibagirana watumye Bralirwa igurisha ibinyobwa byikubye inshuro zirenga icumi mu minsi ibiri gusa. Ibi byose biragaragaza ko ibyago by'inyenzi byari ibyishimo ku banyarwanda.

Rwigema yarapfuye abantu bakora iminsi mikuru, amasezerano bise ay'amahoro ashyizweho umukono, mu Rwanda habura umuntu n'umwe ujya mu muhanda kuyishimira, emwe no mu bubari wasangaga nta kigenda.

**Impamvu ni izihe rero ?**

Duhere ku ruhande rw'Inyenzi zibumbiye muri FPR. Intambara yateguwe inyenzi zizi ko zizafata ubutegetsi ku ngufu mu minsi itarenga itatu. Maze zigategeka uko zishatse, zigasahura igihugu, zikishyura imyenda zafashe mu mahanga, zikagira u Rwanda igihugu Museveni azahungiramo igihe abanya Uganda bazaba bahumutse, bakisubiza igihugu cyabo, bambuwe n'uwo muhima afatanije n'abatutsi bo mu Rwanda. Hakoreshejwe amafaranga menshi, urubyiruko rw'abatutsi rw'abatutsi rurahashirira, iyo za Byabega, Nyagatare n'ahandi...

Ubutegetsi bwa gitutsi bw'i Bujumbura bwarazifashije ariko biranga biba iby'ubusa, abahutu bo mu Rwanda baba maso. Inyenzi zakoresheje amayeri menshi, zikoresha amashyaka yo mu Rwanda biranga birananirana. Zisanga naho zakwica abahutu zitashobora kubatsemba ngo bishoboke dore ko no muri zo harimo abahutu b'ibikoresho nka Kanyarengwe n'abandi...

Inyenzi zimaze imyaka itatu yose zarananiwe gufata umugi wa Byumba cyangwa uwa Ruhengeri, usibye kuhagaba ibitero zigambiriye kwica abahutu bahatuye gusa. Ubwo amahanga yaje gukangukira ikibazo cy'u Rwanda yereka inyenzi ko naho zagera ku mugambi wo gufata u Rwanda ku ngufu ko zitategeka. Ubwo ziyemeza inzira y'imishyikirano.

Zikora amayeri yose zigura abo zashyikiranaga nabo nka ba Ngurinzira n'ibyitso bye mwese muzi. Kugeza ejobundi amasezerano bise ay'amahoro ashyizweho umukono. Icyatangaje ni uko hasinye abahutu b'abakiga baziranye kwinshi. Cyane cyane Kanyarengwe wahunze ngo kubera ko umugambi we wo gutsemba abatutsi wari umaze kuburizwamo. None uwo washakaga kubatsemba niwe wahindukiye arabasinyira. Kuri we ni uburyo bwo kwihahira no kongera kwibera minisitiri dore ko yahunze ari kuri uwo mwanya.

bagafata u Rwanda bakagera ku byo bifuzaga. Uburyo bagombaga gukoresha nta bundi usibye kugaba ibitero ugurutse i Burundi no muri Uganda. Byaba ngombwa bagaturuka no muri Tanzaniya. Ibyo byose batabashije kugeraho nibyo byatumye habura umututsi n'umwe ujya mu muhanda kwishimira amasezerano yashyizweho umukono n'abahutu.

**<u>Ni iki FPR yungukiye Arusha ?</u>**

Ntacyo kuko n'imyanya yaboneye Arusha, izashyiramo abahutu benshi.




**<u>INYENZI zaratsinzwe.</u>**

Impamvu nta bantu bishimiye amasezerano y'Arusha ni uko abatutsi batatsinze ku ruhande rw'abo. Kuko iyo bamenya ko intambara izarangira kuriya ntibaba barayishoje. Cyangwa se bayishoza bagakoresha ubundi buryo busaba ingufu nyinshi maze

Kandi nabwo bikazarangirana n'inzibacyuho kuko umunis habaye amatora, rubanda nyamwinshi igasubirana ibyayo, umututsi agasubira mu mwanya we, yanareba nabi akawubura kuko na rya ringaniza abatutsi bajyaga bashingiraho rizaba ritakiriho. Nta n'ishema umututsi azaba agifite kuko Ruhengeri, Byumba na

Gisenyi n'ahandi hose habaye akaduruvayo gashojwe n'ibisasu byagiye bihitana abantu bitezwe n'Inyenzi bitazibagirana.

Naho Arusha yakunga abanyarwanda kurusha MRND, abanyarwanda ntibashobora kwibagirwa akaga Inyenzi zabashoyemo kuva zatera. Inzibacyuho nirangira hakaba amatora, aba Parmehutu b'i Gitarama bazereka Inyenzi ko ubuvandimwe Twagiramungu yabigishije babubonye. Umututsi kandi ntazongera gutera yiyita impunzi.

**NGEZE Hassan**
**KANGURA.**

## ABAVANYWE MU BYABO N'AMASEZERANO Y'ARUSHA.

Generali Fred RWIGEMA amaze gupfa, abanyarwanda batari bake bagiye mu muhanda kugaragaza ibyishimo. Urupfu rw'uwari ayoboye Inkotanyi rwamenyekanye mu masaha mabi kuko hari nijoro kandi ari igihe cy'umukwabu. Ariko ntibyabujije abantu kwigabiza imihanda berekana ibyishimo batewe n'urupfu rw'umwanzi wabo mukuru.

Abagiye mu muhanda, buri wese yari afite impamvu ze. Hari abari bishimye koko, hari abagiyemo kubera bari bamaze igihe badasohoka bashaka kureba uko hanze hameze. Abandi (aha ndavuga cyane cyane abatutsi) bagiye mu muhanda kubera ubwoba kuko batinyaga kuba ibyitso. Igitangaje rero i uko umunsi amasezerano bise ay'amahoro ashyirwaho umukono, nta munyarwanda wigeze agira igitekerezo cyo kujya mumuhanda kwishimira ko intambara irangiye. Uretse Guverinoma y'u Rwanda n'amashyaka amwe n'amwe byakomeje guhatiriza. Ngayo amakonji abantu batumvise n'impamvu zayo. Ngizo ingendo zikonje ngo zo gushyigikira ayo masezerano. Ibyo ari byo byose nta byishimo abanyarwanda bigeze bagira nyuma y'isinywa ry'ayo masezerano. Iyo babigira biba byaragaragaye kuko akari ku mutima gasesekara ku munwa.

Impamvu abanyarwanda batishimiye ku buryo bugaragara ariya masezerano zirumvikana kuko nta wayizera. Bamwe barerura bakivugira ko akubiyemo uburyarya. Usesenguye neza usanga icyatumye Guverinoma y'u Rwanda na FPR-Inkotanyi zariyemeje "gushyigikirana", ari uko buri ruhande rwari rwarambiwe intambara. Nyuma yimyaka irenga ibiri y'intambara hari harabuze utsinda. Gusinya rero amasezerano y'"amahoro" byabaye nko guhana akanya ko kuruhuka gato. Mu magambo make intambara ishobora kongera kubura noneho ikaze kurushaho. Ubundi yaberaga ku mupaka noneho igiye kwimukira imbere mu gihugu cyane cyane mu murwa mukuru.

### Abahutu biyambuye ubutegetsi.

Igihe guverinoma y'u Rwanda yari irimo gushyikirana na FPR Inkotanyi, hari abantu batari bake begereye ubwanditsi bwa Kangura badutuma kubabariza ibyo guverinoma y'u Rwanda irimo. Kuko ntibumvaga ukuntu nyuma ya revolisiyo ya rubanda yo mu w'1959 yasubije abahutu aribo rubanda nyamwinshi ubutegetsi, basubira inyuma bagashukwa n'abatutsi ngo bari mu mishyikirano.

Nta mpamvu nimwe uretse ubugambanyi bwa guverinoma ya Nsengiyaremye yasize igihugu mu kangaratete. Nta wakwitwaza ko Inkotanyi zagaragaje ingufu za gisirikari kuko yaba yibeshye. Iyo hataba amakosa y'abategetsi bacu cyane cyane aya guverinoma ya Nsengiyaremye, inkotanyi ntiziba zarashoboye gufata hariya hose zafashe. Abategetsi bacu rero bafite uruhare runini mu byabaye byose. Inkotanyi rero n'ubwo zitashoboye gufata u Rwanda mpiri zikoresheje imbunda, twavuga ko zatsinze muri politiki nk'uko bigaragara mu masezerano y'Arusha.

Bajyaga bavuga "abavanywe mu byabo" n'intambara. Haje noneho "abavanywe mu byabo n'amasezerano y'Arusha". Kandi barahari ni nabo

benshi. Uwa mbere "wavanywe mu bye" n'amasezerano y'Arusha ni Perezida Habyarimana. Ajya gushyira umukono ku masezerano bise ay'amahoro, sinzi neza niba yarabonaga ko agiye kwiyambura ububasha bwe hafi ya bwose.

Cyakora nta kundi yari kubigenza kuko amahanga yari yarafashe icyemezo cyo gukomatinyiriza u Rwanda niba abategetsi bacu batiyemeje gusinyira "amahoro". Habyarimana rero yanze gukomeza kwitwa "gashozamvururu", ngo niwe udindiza imishyikirano.
Ibyo ari byo byose, muri ayo masezerano, buri wese yagombaga kugira icyo yigomwa.

Ku ruhande rw'Inkotanyi, nta kibazo kuko ibyo zashakaga zabibonye hafi ya byose uretse nyine gufata igihugu ku ngufu. Zibifashijwemo na Guverinoma ya NSENGIYAREMYE, Inyenzi zabonye imyanya ikomeye mu butegetsi bwaba ubwa gisiviri cyangwa se ubwa gisirikari. Uwahaguye ni Perezida wa Repubulika bambuye ububasha hafi ya bwose, bugahabwa guverinoma n'inteko ishinga mategeko bizaba byiganjemo inkotanyi.

Perezida wa Repubulika wari usanzwe afite ububasha busesuye asigaye ari ku izina gusa. Ububasha asigaranye ni buke cyane. Mu masezerano y'Arusha bavuga ko :

- Perezida wa Repubulika yemeza ishyirwaho rya minisitiri w'intebe n'abandi bagize guverinoma mu minsi itatu ikurikira ishyirwaho ryabo n'inzego zibigenewe. Ariko icyo gihe iyo kirenze perezida atari yasinya, minisitiri w'intebe washyizweho ntibimubuza gutangira akazi ke, akanashyiraho n'abandi bagize guverinoma. Ayo masezerano yemeza n'uko minisitiri w'intebe ashyirwaho ndetse na guverinoma. Urebye neza usanga perezida wa repubulika nta ruhare abifitemo uretse kubimumenyesha gusa.

- Perezida wa repubulika yemerewe kandi kwemeza ishyirwaho rya ba ambasaderi bahagarariye u Rwanda mu mahanga. Abo ba ambasaderi ariko bakaba bashyizweho n'inama y'abaminisitiri, bikamenyeshwa gusa Perezida wa Repubulika kugirango asinye, abyemera atabyemera ni akazi ke !

- Yakira impapuro zihesha ba ambasaderi b'abanyamahanga uruhusa rwo guhagararira ibihugu byabo mu Rwanda. Nabo bakaba bemewe mbere na mbere n'inama y'abaminisitiri.

- Ahagararira Leta y'u Rwanda imbere y'Amahanga.

- Yemeza (nta bubasha afite bwo guhakana) amategeko yatowe n'inteko ishinga amategeko, n'amategeko teka yemewe n'inama y'abaminisitiri. Ibyo akabikora mu minsi itarenze icumi. Icyo gihe cyarenga, bigakorwa na minisitiri w'intebe ku byerekeye amategeko-teka, n'inama ishinga amategeko ku byerekeye amategeko asanzwe.

- Kwemeza intambara cyangwa akayihagarika nabwo biturutse ku cyemezo cyafashwe mu nama y'abaminisitiri nayo ibyemerewe n'inteko ishinga amategeko.

Kubera iyo mpamvu akaba yitwa umugaba mukuru w'Ingabo. Ingabo n'izindi nzego zishinzwe umutekano zisobanura ibikorwa byazo imbere ya Guverinoma. Perezida wa Repubulika ashobora kugena ikibazo cyose kireba igihugu ku murongo w'ibyigwa mu nama y'abaminisitiri. Perezida wa Repubulika ashobora kandi, abishatse, kujya mu nama y'abaminisitiri. Icyo gihe ni nawe unayiyobora.

Amategeko-teka ya Perezida wa Repubulika asuzumwa kandi akemezwa n'inama y'abaminisitiri. Perezida wa repubulika we ntashobora kuvuguruza ibyemezo inama y'abaminisitiri yafashe. Ibyemezo bya Perezida wa Repubulika biherekezwa n'umukono wa minisitiri w'intebe, abaminisitiri n'abasekereteri ba Leta bireba.

Ayo masezerano anateganya ko uwashaka komeka u Rwanda ku kindi

gihugu byanyura mu nzira ya Kamarampaka. Perezida wa Repubulika ashobora kugeza abutumwa ku banyarwanda ariko ibibukubiyemo bikemezwa n'inama y'abaminisitiri. Si HABYARIMANA wenyine amasezerano y'Arusha yasize iheruheru. Urebye ni abanyarwanda bose cyane cyane rubanda nyamwinshi.

None se amasezerano aheza ishyaka rya rubanda nyamwinshi nka CDR ihagarariye abantu barenga 85 ku ijana ry'abanyarwanda bose ni masezerano ki ? Azubahirizwa na nde ?

Si ngaye n'abise ayo masezerano y'Arusha, "amasezerano Ngurinzira" ! Ni mu gihe kuko ari umwihariko wa guverinoma ya Nsengiyaremye n'Inkotanyi. Babe baretse rero kuyagereka ku banyarwanda kuko nta ruhare bayagizemo.

**KANGURA.**

## ABATUTSI BANZE GUCUTSWA BAHUTAJWE.

Revolisiyo ya rubanda yo muri 1959 niyo yacukije abatutsi. Yabeguye ku ibere bamwe muri bo bahungira mu mahanga. Ubu hari hashize imyaka ijya kugera kuri 34. Muri 1990 nibwo ingaruka za revolisiyo yo mu w'1959 hazishyize ahagaragara. Barateye kugira ngo bisubize ku butegetsi ariko birananirana. Baje rero kwemera imishyikirano. Gucutswa ntibisobanura ko ari abana. Ahubwo ni uko uwo muri iki gihe uri ku butegetsi bavuga ko ari ku ibere.

Icyo ni igitekerezo cy'ingenzi inama y'impuzamugambi z'i Butare zahereyeho tariki ya 11 kanama 1993, mu rwego rwo kurebera hamwe uburyo CDR izakora muri ibi bihe. Impuzamugambi z'i Butare ziti : "turakora, kandi twizera ko urubuto CDR yabibye ruzatanga umusaruro mu mpande zose z'igihugu". Minisiteri zitanzwe mu bwikanyize no mu rwego rwo gusahura abanyarwanda ntituzishaka. Twe duharanira ukuri n'ubwo kwaba kuryana mu matwi. Abashaka ko ibintu bijya ahagaragara, amizero yabo ni CDR yonyine. Havuzwe kandi ko politiki ikinwa n'amashyaka atari make akorera mu Rwanda iha CDR amahirwe menshi yo kongera abayoboke. Kuko ngo ka gasuzuguro k'abatutsi ishyaka rihora ryiyama kamaze kugera ku gasongero. Abakabona bose bahita bumva neza neza ishyaka ribarizwamo ukuri. Ntabwo CDR ikinira hanze y'ikibuga nk'uko bamwe babikeka. Icyo abanyarwanda bashaka ni demokarasi. Kandi kugeza ubu ikimaze kugerwaho gusa ni uburenganzira bwo kutaniganwa ijambo. Naho ibindi byose byasubiye inyuma kurushaho. Abaturage bararushaho kunyagwa uburenganzira bwo kwishyiriraho abayobozi, ngo nabo babashyiriyeho ugasanga ari "imitokwe" batoraguye mu "gakinjiro". CDR rero ikaba igomba kuba izuba rya rubanda nyamwinshi, ikayikiza icyo gitugu cy'abitwikiriye uruhu rwa demokarasi. Hagomba rero amatora ya vuba, amatora azakarabya abatutsi bundi bushya !

Byose CDR irashaka ko bikorwa mu mahoro kandi ikibazo abatutsi bafite irakizi ku buryo izabacutsa itabahutaje. Nk'uko twatangiye tubivuga haruguru, bene Musinga bahigitswe ku butegetsi bakibushaka. None ubu ngo bemeye kongera kumva uko bumeze mu gihe cy'imyaka nk'ibiri ! Ngo ni ukugira ngo batazongera kuburota bibaho, kuko naho ubwabo babyiyiziye, amatora azabereka ko bakwiye kwihangana bagakomeza urugendo ruvunanye, ariko noneho nta mavuzanduru, berekeza inzira umurage wabahitiyemo. Urugendo rwa nyakamwe muri nyamwinshi ruzayigora, niramuka itiyumvishije neza kandi mu buryo bwubaka amateka yaranze u Rwanda kimwe n'abaturage barutuye ubu.

Impuzamugambi z'i Butare zasesenguye ikibazo impunzi z'abarundi zifite ubu kugira ngo zirebere hamwe niba nta rumuri zakuramo rwagirira akamaro igihugu cyacu. Mu byukuri, ngo mu gihe i Burundi hategurwaga amatora ya Perezida wa Repubulika, Bwana Petero BUYOYA yagendaga asaba abarundi b'impunzi gutahuka, akabizeza ko ibya ngombwa byo kubakira bihari. Buyoya yaratsinzwe noneho Perezida NDADAYE ajya ku butegetsi yizeye ko ibyo bya ngombwa bihari.




Abishatse arabibura. Abajije Buyoya aho ibyo yavugaga biri arya indimi. Usibye n'ibyo ngo umutungo w'igihugu yawusahuye rwose awhikamye ku buryo Perezida NDADAYE afite ibibazo byo kuzuza neza imigambi y'ishyaka rye niba amahanga atamugobotse bwangu. Ni muri urwo rwego impunzi z'abarundi zasabwe kuba zihanganye kugirango haboneke uburyo bwo kuzakira. Cyakora abarimu n'abaganga ngo bashobora gutahuka bwangu kuko bo bakenewe bidasubwirwaho !

Nyuma y'icyo kibazo giteye impungenge, impuzamugambi z'i Butare ziragira ziti :"abatutsi b'i Burundi basahuye igihugu kubera ko bari bamaze kubona ko bo n'ubutegetsi bagiye kunyura amayira abiri. None aba batutsi bahawa ubutegetsi mu gihe cy'imyaka ibiri ibyo bazakorera rubanda nyamwinshi bizafatwa n'amaboko angahe muri uru Rwanda ?".

Inama yarangiye impuzamugambi z'i Butare zifuza ko ubuyobozi bw'ishyaka mu rwego rw'igihugu bwajya busura kenshi akanama kadasanzwe kashyizweho mu rwego rwo kunganira abayobozi b'ishyaka mu bitekerezo kugira ngo rubanda nyamwinshi ikizwe vuba ubu butegetsi bw'igitugu bwambaye uruhu rwa demokarasi. Ikintu cyateye ngo amahanga arabishyigikiye, kizarisha uru Rwanda uburozi. Ko mwese mubizi hari aho depite ashyirwaho aho gutorwa. Mu mahanga ashyigikiye u Rwanda ni ayahe yakwemera ibintu nk'ibyo ?

No mu gihe cy'ishyaka rimwe abaturage babarebaga igitsure bagatora abo ubutegetsi bushaka ariko habaye nibura ishusho y'amatora. Amakosa ari mu mishyikirano y'Arusha nta wutabona ko asubiza u Rwanda inyuma mu rwego rwa demokarasi, ariko hari ikosa uyasangamo ukipfuka mu maso. Nk'abo ba depite bazaba baratumwe na nde, bazaba bahagarariye nde ? Harya ngo ukuboko kumwe kwahagarariyeabanyarwanda bose mu gusinyira amahoro ! Niba uko kuboko ari nako kwabatoreye abadepite ni urukozasoni mu rwego rwa demokarasi isesuye.

**NYABYENDA Issa.**



*"SI UBWAMBERE DUTSINZE INYENZI, SI N'UBWANYUMA TUZITSINZE. N'IZUBUTAHA ZIZAHANGANA N'INZIRABWOBA, KUKO TURI MASO KANDI TUZITEGUYE"*. **(Colonel BIZIMUNGU.)**

# EDITORIAL.

## AMASEZERANO Y'ARUSHA N'ABAGOMBA KUYUBAHIRIZA



Hirya no hino mu Rwanda haravugwa amasezerano y'Arusha. Amashyaka yikubiye ubutegetsi yitwaje amasezerano y'Arusha ni MRND, MDR, PSD, PL, PDC na FPR. Mu byukuri, ariya mashyaka asa n'ayibye ubutegetsi. Impamvu mvuze ko ari ukubwiba ni uko bitumvikana ukuntu mu mashyaka arenga 16 yemewe mu Rwanda, hakenerwa amashyaka atanu, wongeyeho na FPR nayo yabubonye kubera kurasa abadafite aho bahuriye na politiki. Aha ndashaka kuvuga abaturage ba Ruhengeri na Byumba.

Ariya masezerano rero ateje ibibazo ni mu gihe. Kuko mu gushyira umukono ku cyo bise umurongo wa politiki amashyaka yemewe mu Rwanda azajya agenderaho, batera urwenya bagasetsa. Iyumvire nawe. Bagabanye ubutegetsi, biha imyanya bashaka. Barangije ngo amashyaka naze abasinyire ko yemeye ibyo biyumvikaniye ubwabo Arusha.

Aha turavuga nk'ingingo ya mbere iboneka mu byo bise "Code d'éthique politique", ivuga ko amashyaka yose yemeye gusinya azubahiriza ibikubiyemo byose. Mbere yo kugira ibyo tunenga kuri ayo masezerano, twagirango tugire icyo dutangaza ku byo dushima muri ariya masezerano y'Arusha.

Muri ayo masezerano hari ingingo enye dushima. Arizo zikurikira :

- Kuba Inyenzi zashoje imirwano zaremeye kureka kwica inzirakarengane.

- Kuba Inyenzi zaremeye gushyira intwaro hasi maze zikagaruka mu buzima nk'ubwabandi banyarwanda baba imbere mu gihugu.

- Kuba Inyenzi zaremeye ko abavanywe mu byabo nazo babisubizwamo. Kandi bigakorwa vuba.

- Kuba Inyenzi zaremeye ko hazabaho amatora maze rubanda nyamwinshi igasubizwa ubutegetsi nyuma y'inzibacyuho.

### Icyo twe tutemera.

Ibyo tunenga muri ariya masezerano ni byinshi ariko reka tubagezeho iby'ingenzi.

Ntitwemera :

- Igabana ry'ubutegetsi ryaheje bamwe rigakundwakaza abandi kandi twese tungana imbere y'amategeko.
- Imyaka ibiri y'inzibacyuho ni igihe kinini cyane kuko byagaragaye ko mu nzibacyuho ariho abategetsi biba uko bashatse, bagafunga abatavuga rumwe nabo, bakica nk'uko babikoze ku rupfu rwa Gapyisi.

- Gukandamiza andi mashyaka bayaheza mu byemezo by'igihugu, biha ububasha batahawe n'abaturage, bakirukana ku kazi abo bishakiye...

- Kutagoboka byihutirwa abaturage basizwe iheruheru n'iyi ntambara. Kandi abaturage basizwe iheruheru n'iyi ntambara aribo baboneka cyane mu mashyaka atari muri iriya guverinoma igiye kujyaho. Ibyo byose nobyo bituma abantu benshi bibaza uzubahiriza ariya masezerano asa n'ayirengagije abo areba mbere na mbere.

### Hagiye gushyirwaho uburyo bwo guhangana na Guverinoma.

Ubutegetsi ubwo aribwo bwose, iyo budafite ubuhangara ngo agaragaze amakosa yabwo, burirara. Ugasanga burakora icyo bushatse, bugakorera inyungu za bamwe, iza rubanda zikaburiramo.

Mu kiganiro minisitiri w'intebe wa Guverinoma yaguye aherutse kugirana n'abanyamakuru muri "Hôtel des Diplomates", umunyamakuru yamubajije uko yiteguye gukorana n'abatavuga rumwe nawe cyane cyane CDR n'abaparmehutu

yagambaniye. Mu gusubiza, Twagiramungu yagaragaje ko atiteguye na gato gushyikirana n'abo atavuga rumwe nabo. Yarivugiye ngo umuntu uzarwanya Guverinoma ye bazahangana

Papa Pio XII (wa 12) niwe wakundaga kuvuga ngo "on perd tout avec la guerre, on gagne tout avec la paix". Tugenekereje mu kinyarwanda twavuga ko intambara isenya, itubaka.

Mu mashyaka atari muri,Guverinoma,irikomeye ni CDR dore ko ariryo rihagarariye 85 ku ijana by'abanyarwanda bose. Nicyo gituma amahanga yose ndetse no mu Rwanda bahanze amaso iryo shyaka kuko ari ryo ryonyine rifite ingufu zatuma rigira icyo rivuga ku byemezo bya Guverinoma. Aha rero CDR isabwa gukora ibishoboka byose ikumvisha amashyaka afasha inyenzi ko byanze bikunze ibyo bakora bizabagaruka. Intambara iburizamo byose, amahoro akazana byose.

Hari abaswa muri politiki bamaze kumva ko CDR YIYEMEJE GUHANGANA NA Guverinoma ya Twagiramungu n'Inkotanyi, bakwiza ibihuha ngo CDR igiye gushoza indi ntambara mu gihugu. Inyenzi ntizafata intwaro ngo zice abaturage b'inzirakarengane, ngo natwe dufate izindi dutere urwatubyaye. Intambara siyo yazanye demokarasi mu Rwanda nk'uko inyenzi zigenda zibeshya. Demokarasi yazanywe n'ibitekerezo by'abanyarwanda. Iyo Inyenzi zidatera, intambwe tugezeho muri demokarasi, tuba twarayigezeho ndetse bishobotse tuba tugeze na kure. CDR ifashe intwaro ntacyo rero yaba irushije inyenzi. Ibibera ahandi cyane cyane muri Afurika bitubere urugero. Inyenzi zashatse guhindura u Rwanda nka Somaliya, Liberiya cyangwa se Yougoslaviya, ntibyashoboka. Rubanda nyamwinshi rero siyo yahindukira ngo yisenyere. Icyo gihe inyenzi zabyinira ku rukoma kuko uwisenyera urwe umutiza umuhoro.

CDR ifatanije n'abaparmehutu bo muri MDR, izahangana na Guverinoma ya Twagiramungu n'Inkotanyi mu bitekerezo. Inzira ni nyinshi. Izwi cyane ni imyigaragambyo. Ni biba ngombwa izakorwa kugirango ubugambanyi bw'iriya guverinoma bujye ahagaragara. Ariko byose bigomba kunyura mu nzira n'amahame ya demokarasi. Kandi nta gitangaza kirimo. Uretse FPR yafashe imbunda, andi mashyaka ari muri iriya guverinoma ntiyahanganye na Habyarimana mu muhanda ?

**NGEZE Hassan.**

---

**INTANGAZO RY'ISHYAKA CDR KU MASEZERANO Y'AMAHORO YASHYIRIWEHO UMUKONO ARUSHA KU ITARIKI YA 04 KANAMA 1993.**

1°. Ishyaka CDR ryongeye gutangariza u Rwanda n'amahanga ko ritigeze rihwema gushyigikira igikorwa cyose cyangwa se igitekerezo gishobora kugarura amahoro nyakuri n'ubwiyunge buzira uburyrya hagati y'abanyarwanda bose muli rusange, no hagati y'abahutu n'abatutsi ku buryo bw'umwihariko.

Ni nayo mpamvu ishyaka CDR ryemeye kandi rishyigikiye ingingo z'amasezerano y'amahoro ya Arusha zitabangamiye inyungu nyakuri z'abaturage cyangwa se ubutegetsi bwa Repubulika.

2°. Abibaza impamvu ishyaka CDR ritohereje intumwa mu muhango wo gushyira umukono ku masezerano ya Arusha, ishyaka CDR rirabamenyesha ko ritashatse kubahiriza umuhango uhamya amasezerano akubiyemo ingingo zishobora gutuma abaturage basubiranamo cyangwa zikagira abo zifasha kwigarurira ubutegetsi ku ngufu cyangwa se hakoreshejwe ubundi buryo bunyuranye n'inzira ya demokarasi.

3°. Naho kubirebana n'amasezerano agena imyifatire y'amashyaka yemewe mu gihugu muri politiki, ishyaka CDR risanga yagombaga kubanza kumvikanwaho n'amashyaka agomba kuyagirana aho kuyayisinyisha ku ngufu. Niyo mpamvu ayo masezerano CDR itayemera cyane cyane ko atuzuye

kandi akaba arimo ingingo zishyigikira imitegekere y'igitugu. Ibyari byo byose, ishyaka CDR ryiteguye gusinya ayo masezerano ariko abanje gukosorwa no kuzuzwa n'amashyaka agomba kuyagirana.

4°. Ishyaka CDR ryababajwe n'amagambo yatangarijwe kuri radiyo Muhabura na minisitiri w'intebe, Bwana Twagiramungu Fawusitini, avuga ngo ishyaka CDR niridasinya ayo masezerano bashaka gusinyisha amashyaka yose ku ngufu, rizishakire ikindi gihugu rikoreramo kuko ngo guverinoma ye itazabyihanganira.

Ishyaka CDR ryamaganye rikomeje iryo terabwoba n'ubutegetsi bw'igitugu Twagiramungu na ba shebuja bagamije kugarura mu Rwanda. Ishyaka CDR ryongeye guhamya ko ritazaterwa ubwoba na bene ayo magambo ya Twagiramungu n'abandi banzi ba Repubulika.

5°. Twagiramungu agomba kwiyumvisha ko narwanya ishyaka CDR, rizafatanya na Rubanda-Nyamwinshi kumuhagurukira, we n'abo bafatanyije, kandi n'ikurikizi z'imiryane itabura kuvuka hagati y'abaturage niwe zizabazwa.

Twagiramungu nareke kwiyibagiza ko ingingo za 61 na 80 s'Amasezerano y'Amahoro zitegenya ko amashyaka azohereza abayahagarararira mu Nteko ishinga amategeko y'inzibacyuho ariyo agomba gusinya amasezerano agenga amyifatire yayo muri politiki mu gihe cy'inzibacyuho.

Ishyaka CDR rikurikije uko ayo masezerano ateye muri ibi bihe, ryiyemeje kutagira uwo ryohereza kurihagararira mu nteko ishinga amategeko y'inzibacyuho. Ni nayo mpamvu rero risanga nta tegeko ririhatira gusinya ayo masezerano agena imyifatire y'amashyaka muri politiki mu gihe cy'inzibacyuho.

Bikorewe i Kigali, tariki ya 17 Kanama 1993

BUCYANA Maritini,
Perezida w'Ishyaka CDR.

## TWAGIRAMUNGU WIGIZE MINISITIRI W'INTEBE ASHOBORA NO KWIGIRA PEREZIDA WA REPUBULIKA.

Mu migani y'abanyarwanda hari inyamaswa ikunda kuvugwa cyane kubera amayeri yayo n'uburyarya. Iyo nyamaswa ni Bakame izwi kuba ifite amayeri kurusha izindi. Mu bantu naho hari ba "bakama". Hari abantu bafite amayeri kurusha abandi, bazi kubeshya kandi bikababeshaho. Uzwi cyane mu migani no mu bitekerezo by'abanyarwanda ni "Semuhanuka".

Urebye ibyo Twagiramungu, minisitiri w'intebe wa guverinoma itaha yaguye izaba irimo n'Inkotanyi, akora usanga ntaho ataniye na Bakame kubera ibyo yakoreye bagenzi be bo muri MDR akabambura ishyaka, akabahjindura abasazi. Ishyaka MDR ryibeshye kuri Twagiramungu rimugira perezida waryo. Bari bazi ko bamugize igikoresho cyo kwirirwa kibamamaza.

Ntibibwiraga na gato ko Twagiramungu yaje muri politiki adakina. Kandi ko atagomba gukinira hanze y'ikibuga.

Akazi ishyaka rya MDR ryashinze Twagiramungu yaragakoze uko bishoboka. Ishyaka yararyamamaje riramenyekana, aritoza kubohoza. Interahamwe barazikanda barazikanyaga biratinda. Twagiramungu yaje kwereka abamwibeshyeho aho abera mubi. Abereka ko akina pilitiki yo hejuru nk'uko akunze kubyivugira. Yarabanje yereke abanya Gitarama ko "akazu" kadasimbuzwa akandi. Nsengiyaremye washatse kwigira "ikinani" cya kabiri, amwereka ko yibeshye. "Akazu" abanya Gitarama bashatse kubaka ngo gasimbure ak'abashiru, Twagiramungu aragasenya, abereke ko n'ahandi rirema.

"RUKOKOMA" yibwiriye abanyacyangugu bene wabo ko ubutegetsi nabo bugomba kubageraho. Kandi yabigezeho kuko ariwe wagabiwe kuba minisitiri w'intebe wa guverinoma itaha yaguye. Abanyacyangugu rero nabo ndabiyiziyentibazirangaraho.

Twagiramungu uriya mwanya afite yawuharaniye kuva kera, anaharwana intambara itoroshye. Yarebye kure, arashishoza asanga adateze kuba minisitiri w'intebe. Abari bamubangamiye ni babiri. Hari NSENGIYAREMYE wari minisitiri w'intebe ariko cyane cyane musanzire we GAPYISI Emmanuel abantu bose bemeraga n'abatari abayoboke ba MDR.

Kuri Twagiramungu nta gukina muri politiki. Mu kiganiro aherutse kugirana n'abanyamakuru mùuri "Hôtel des Diplomates" hano i Kigali, yivugiye ko kugira ngo utsinde uwo muhanganye nawe, ugomba kumumenya neza. Twagiramungu rero yari azi Gapyisi neza. Yari azi ko Gapyisi uretse no muri MDR, abanyarwanda bose bamwemera, bakamukundira ibitekerezo bye. Twagiramungu agira atya aba aramwirengeje. Hari hasigaye Nsengiyaremye. Twagiramungu yiyegereza Ikinani, bamutera ishoti. Guverinoma nayo iba yanze kandidatire ye. Twagiramungu ahita amufatirana yimika Agata Uwilingiyimana ku mwanya wa minisitiri w'intebe, anitangaho kandidatire ku mwanya wa minisitiri w'intebe wa guverinoma itaha izaba irimo n'Inkotanyi.

Twagiramungu wakoranye n'Inkotanyi kuva kera nta kibazo yari kugira, nazo zahise zimwemera zitazuyaje. Ibyo byateye Twagiramungu kwiyemera ku buryo hageze naho avuze ko akwiye kwiha amashyi ngo uretse gusa ko intoki ze ziri mu mufuka !

Reka yishime ni mu gihe, intego ye yayigezeho, abaye minisitiri w'intebe. N'intebe ya Perezida wa Repubulika nayo kandi ntiyamugwa nabi. Kandi amayeri yo kuyigeraho siyo Twagiramungu abuze. HABYARIMANA rero ararye ari menge. Uretse ko nawe atoroshye. Reka aniyite "ikinani cyananiye abagome n'abagambanyi", afite aho abivana.

Amakimbirane avugwa mu mashyaka muri iki gihe cyane cyane muri MDR, nta wahakana ko Habyarimana ayafitemo uruhare. Kuko MDR isenyutse byamufasha cyane kuko ari rimwe mu mashyaka afite abayoboke benshi muri iki gihugu. Icyo gihe Habyarimana yaba asigaye ahangana n'Inkotanyi. Zo ntizimuruhije, ubwo zitamuhirikishije ingufu z'imbunda, ntizamushobora mu matora. Dore ko Inkotanyi zizakangata muri iyi nzibacyuho, manda yazo ikarangirana n'amatora.

**KANGURA.**

---

# INTAMBARA Y'AMASASU IRARANGIYE, HASIGAYE IYA POLITIKI.

## Ni nde ukunda u Rwanda kurusha undi ?

Umuhanga mu gukina umukino wa politiki ni umenya kugendana n'ibihe, akamenya gutandukanya iby'igihe cyahise, niby'ibihe bizaza. Ni nacyo kiranga umunyamakuru nyawe. Umunyamakuru ni umenya gusesengura imihindukire y'ibihe, akamenya gusesengura imikorere y'abantu banyuranye cyane cyane abanyapolitiki. Kuba imihindukire ya politiki igeze aha si ingufu z'abanya politiki, ahubwo habaye ah'abanyamakuru, bo bemeraga guhozwa ku nkeke, bazira gusaba ko ibintu byahinduka. Yego akenshi babaga babitumwe n'abanyapolitiki ariko mu bihe byashize n'abiyitaga ibihangange muri politiki, ntibashoboraga kuvuga ibitagenda neza. Uburyo bakoreshaga rero kwari ugutuma abanyamakuru bandika dore ko twafatwaga nk'ibyihebe.

Nguko uko politiki y'amashyaka menshi igeze aha kubera ubutwari n'ubwitange bw'abanyamakuru bandika. Twarafunzwe, twaratotejwe. Jandarumori ikarara mu ngo zacu, ikatubuza amahwemo ariko kubera ko bitari bigishobotse kuniga demokarasi, icyo abanyamakuru baharaniye cyaje kugerwaho. Ni dushimwe rero twe abanyamakuru n'abadushigikiye.

Ku butegetsi bw'ishyaka rimwe rya MRND abantu batareba




kure, aha ndavuga abareba aho amazuru yabo agarukiye, babonaga nta wundi washobora u Rwanda uretse Ikinani. Ni we waririmbwaga mu mpande zose z'u Rwanda. Nyamara amashyaka amaze kwemererwa, yaje gusanga ko bamubeshyaga. Nibwo abatamwemera bitandukanyije nawe, hiyongeraho abo yari yarabujije gusahura umutungo w'igihugu nka ba Gatabazi, Rugenera, Nzamurambaho. Igihe intambara yari ikaze, abantu batari bake baricwaga iyo za Ruhengeri na Byumba. Amashyaka yakoreraga imbere mu gihugu nayo yifatanya n'umwanzi agira ngo arahima Habyarimana. Ubwo za MDR, PL, PSD si ugufatanya n'Inkotanyi zirasizora. Uko inyenzi zicaga abaturage zigamije gufata igihugu mpiri, niko amashyaka yitwaga ko yiyunze, yigishaga rubanda kuryana no guhiga abatavuga rumwe nayo. Ariko cyane cyane abari ku ruhande rwa Habyarimana.

Habyarimana nawe yaje guceceka, igihugu gisa n'ikitagira ugitegeka. Abantu bariba, barica, baragambana, abaswa bagabirwa imyanya muri politiki. Muri za mitingi abaturage babona uburyo bwo gutahura abababeshyaga ko babahagarariye. Ubwo ni nako itangazamakuru ryatangazaga ibiri mu mitwe y'abanyamashyaka. Muri ako kajagari niho Inkotanyi zabonye uburyo bwo gukora zifashishije amashyaka. Zishobora gutoresha igikoresho cyazo Twagiramungu Fawusitini ku mwanya wa Perezida wa MDR. Abatutsi nabo bigarurira PL na PSD ariko bagambiriye gukorera Inyenzi.

**Amahindura ya politiki.**

Uko iminsi igenda yicuma niko amakosa yagendaga agaragara. Abanyamahanga bakunda Ikinani, cyane cyane abafaransa, akazi kabo kari ako gukora dosiye ku banyapilotoki bose bashyamiranye na Habyarimana. Ibyabatahurwagaho byose byoherezwagwa komisiyo z'iwabo kugira ngo barebe uwo bashyigikira mu gutegeka u Rwanda. Amakosa yabo ashyirwa ahagaragara. Ni muri urwo rwego abayobozi ba PSD bongeye kugaragaraho akaboko karekare. Minisitiri w'Imari, Rugenera agaragaraho ubusambo burenze kamere. Minisitiri Gatabazi nawe atahurwaho ruswa no kunyereza ibya Leta n'ironda karere kurusha abandi. Nzamurambaho nawe biba uko atahurwaho ubusahuzi n'ubunebwe. Ibi byose bikaba byemezwa n'abanyamahanga bakurikiranira hafi ibibera mu Rwanda.

Mu ishyaka rya MDR ho abategetsi bo hejuru berekanye ko ntacyo bishoboreye. Aha ndavuga nka Ndengejeho wari ushinzwe itangazamakuru, abantu bibazaga niba yaranakandagiye no mu mashuri abanza bakayoberwa. Wagera kuri Agata Uwiringiyimana wari minisitiri w'amashuri abanza n'ayisumbuye ukibaza niba yari yarigeze yigishwa ikinyabupfura ukayoberwa. Nsengiyaremye we yabaye urukoza soni. Kutamenya gusobanura ibintu, kunyereza iby'impunzi n'andi makosa adakwiriyeumunyacyubahiro nk'uwo nibyo byamuranze.

**Amahindura y'Ikinani.**

Uko igihugu cyazambaga ni nako Inkotanyi zabonaga umwanya uhagije wo gusesengura zireba niba hari

umunyapolitiki mu Rwanda uhuye n'igihe tugezemo. Nazo zaje gusanga bose ari ba rusahurira mu nduru gusa. Ariko kuri zo byari igitego kubera ko zashakaga kwereka amahanga ko u Rwanda rwazambye, ko rukeneye umutabazi.

Umunyapolitiki usigaye utariyandaritse cyane ni Habyarimana. Ku buryo muri iki gihe kubona uwo bahangana nawe mu matora byagorana. Keretse ahari iyo Gapyisi Emmanuel aba akiriho. Ariko kubera inda nini baramwirengeje ngo atavaho abatwara umwanya dore ko abanyarwanda hafi ya bose bemeraga uwo mugabo, emwe na Habyarimana ubwe yaramwemeraga.

**<u>Arusha n'ingaruka zayo.</u>**

Amasezerano y'Arusha yambuye Perezida Habyarimana ububasha bwose abushyira mu maboko ya minisitiri w'intebe na guverinoma ndetse n'inteko ishinga amategeko, inzego ebyiri zizaba ziganjemo inyenzi. Twagiramungu nawe yaje gukina icyo yita "politiki yo hejuru" muri MDR. Yereka abayoboke b'iryo shyaka ry'umucyo ko nta wundi munyabwenge ryabona uretse umunyagitarama Nsengiyaremye. Nawe rero yaje kuryoherwa maze Twagiramungu amukoresha amakosa. Nsengiyaremye yaje kugwa mu mutego wa Twagiramungu, bigaragara ko ntacyo ashoboye ko akwiye gusimburwa. Icyaje gukora kuri Nsengiyaremye ni uko yashatse gushinga "akazu" k'abanyagitarama, kari gafite inshingano yo guhirika ak'abashiru bene wabo na Habyarimana. Twagiramungu abibonye atyo yihutira gupfukamira Ikinani agisaba ko cyamushyigikira. Dore ko na Habyarimana yari akeneye umuntu wamufasha gusenya akazu k'abanyagitarama.

Politiki yaje gukinwa mu buryo bukurikira :

- Gushaka umuntu utemewe n'amategeko waba minisitiri w'intebe kandi n'Inkotanyi zemera. Habonetse Twagiramungu wagiyeho ku buryo bynyuranije n'amategeko kuko nta shyaka ryamutanze.

- Twagiramungu ni aramuka yihaye ivogonyo, Habyarimana azasaba aba Parmehutu ko bamuha umuntu wemewe n'amategeko wamusimbura.

- Amashyaka atazaba ari muri guverinoma nka CDR n'igice cya MDR kigizwe n'aba Parmehutu, buri gihe bazajya bakora imyigaragambyo yo kurwanya guverinoma, ariko Habyarimana yice amatwi abyirengagize, kubera ubucuti azaba afitanye na Twagiramungu.

Aha Ikinani kizajya kiryama gisinzire kuko ntawe uzaba agituka kuko uwagombye kugituka cyizaba cyaramufunze umunwa. Nguko uko Habyarimana ashyenye akazu ka Nsengiyaremye. Sibwo aba Parmehutu babuze iyo berekeza ! Nguko uko inyungu za Twagiramungu n'iza Habyarimana zitumye u Rwanda rwica amasezerano y'amahoro avuga ko u Rwanda rugomba kuba igihugu kigendera ku mategeko.

Nguko uko Twagiramungu yiyibiye ubutegetsi kandi agashyigikirwa.

Ikinani cyo kimaze kubona ko inzibacyuho kizayirya nta kibazo, ahubwo gitangiye gutekereza undi cyashigikira, Twagiramungu aramutse agize icyaba cyangwa se avuyeho. Kuri Habyarimana byose birashoboka.

Ntibizabatangaze ubutegetsi bweguriwe Kanyarengwe uretse ko usenya urwe umutiza umuhoro. Abatoreye Twagiramungu uriya mwanya wa Perezida wa MDR ni bumve ! Nta gihe Kangura itavuze ko Twagiramungu ari igisambo cy'ingufu ngo Kangura irasebanya. Sibwo abategetse ku ngufu !

**<u>NGEZE Hassan.</u>**

UBWANDITSI BWA
KANGURA

- NGEZE HASSAN.
- NYABYENDA ISSA
- SIMBIZI STANYS
- HITIMANA NOËL
- NDEKEZI BONAPARTE
- SIBOMANA NABANTU.

ICAPIRO - INR

UMUBARE W'IBINYAMAKURU
BYASOHOTSE : 30.000 EX.

# MINISITIRI ,RUGENERA MARIKO, ISIHA RUSAHUZI.

Hambere aha, bavuze ko "abakombozi" bagira akaboko karakare. Gatabazi ati niba bakagira baramaze "mufunge kinwa". Ntawe byatangaje kuko baca umugani mu kinyarwanda ngo bavuga ibigoramye imihoro ikarakara.

Gatabazi Felesiyani, minisitiri w'imirimo ya Leta, akaba umunyamabanga mukuru mu rwego rw'igihugu rw'ishyaka PSD, afite amateka maremare muri uwo "muco" w'akaboko karekare. Ababizi ni impunzi z'abanyarwanda zari zirukanywe na Obote mu w'1982 yicishije inzara kandi imfashanyo zitabuze. Byamuviriyemo "kugororwa" gato muri 1930.

Akaboko karekare gakomeje gukurikirana abakombozi. Cyane cyane aho inziba cyuho ishyiriye "isiha rusahuzi", Rugenera Mariko, muri minisiteri y'imari. Kuri uwo "mukombozi", inzibacyuho bivuga kwivaniramo ayawe hakiri kare Inyenzi zitaraza !

Ntibakabeshyere igihugu ngo nta mafaranga kigira. Nibavuge ahubwo ko hari abaryi ! Imisoro irinjira, ahubwo hari abayisahura cyangwa se bakayibuza kwinjira mu isanduku ya Leta, ikinjira mu mifuka yabo. Muti kagire inkuru.

RUGENERA Mariko, minisitiri w'imari, aherutse guhombya Leta, serivisi ishinzwe imisoro, akayabo ka moliyoni 14 ayahanaguye ku ifishi y'umwarabu amaze "kumupimira". Na none



ministiri w'imari aherutse guhombya Leta miliyoni zirindwi zose ! Uko byagenze ibara umupfu. Sosiyeti SOCOMERWA yaburanye na Leta itsindirwa miliyoni 14. Umukuru w'iyo sosiyeti anyarukira kwa Rugenera Mariko, "abivuga neza", barumvikana. Maze amafaranga urukiko rwemeje, bayasaturamo kabiri. SOCOMERWA itanga igice (miliyoni 7), izindi Rugenera Mariko azikubira umufuka.

Si ibyo gusa, minisitiri w'imari aherutse kwifunga miliyoni 5 ayibye ku ngengo y'imari. Uko byagenze wabibaza umugore we, MIJEUMA na sosiyeti ya Rugenera yitwa SICA. Ni ibanga rihambaye !

Akaboko ka minisitiri w'imari ntikahagarariye aho kuko aherutse na none kurya ruswa y'amafaranga miliyoni 10. Yayakuye mu kiraka yahaye sosiyeti GTME CLE MESSY cyo gushyira amashanyarazi mu turere dukurikira, nta piganwa ribaye.

Hari :

- ligne 30 KV Nyakinama-Ngororero
- ligne 30 KV Gishoma-Musha
-ligne 30 KV Kinigi
- ligne 30 KV Mudende-Tamira
- ligne 30 KV Kigali-Kiyumba
- ligne 30 KV Save-Kigembe.

Iyo sosiyeti yahawe isoko rya 49 134 134 FRW kwa Rugenera nta piganwa.

Minisitiri w'Imari kandi aherutse kwaka isosiyeti EMUJEKO ikiraka yari yatsindiye mu ipiganwa a g i h a MUNYANSHONGORE Charles amaze kumufungira.

Minisitiri w'Imari ashyigikiye kandi ku buryo budasubirwaho inyerezwa ryabaye muri minisiteri y'ingabo. Abacuruzi NZABANITA Joseph, MUSIRIKARI Silas, NIYONSHIMYE J.M.Vianney, BIDOHORI Célestin, NYAMPETA Jean, GASHAYIJA Cassien, bagiye bahimba fagitire bakishyuza minisiteri y'imari babeshya ko agemuye ibyo

kurya muri ESM, ishuri rikuru rya gisirikari. Aho abakozi b'abanyamurava bo muri minisiteri y'imari babavumburiye, basabye minisitiri Rugenera ko atazongera kwemerera abo bacuruzi kujya mu ipiganwa.

Nyamara se Rugenera ntiyabateye utwatsi, akabasubiza ko bareka abacuruzi bakaba bikorera ! Ngo ni babanze bagenzure n'abandi !!! Murumva namwe ko atari gusa. Ubwo yarangije kuvanamo aye da. Abandi bana bazi kwihahira!

Biracyaza. Minisiteri y'Ingabo iherutse kumenyesha minisitiri w'imari ko abacuruzi HATEGEKIMANA, BUDIHORI, na GASHAYIJA bibye 13 700 000 FRW babeshya ko bayihaye ibintu.Etat-Major y'ingabo isaba ko abo bacuruzi birukanwa mu ipiganwa ry'abagomba kugemurira ingabo.

Ariko Rugenera yarabyihoreye. Ndetse yumvikana na Gashayija Cassien guha minisiteri y'imari sheki ihwanye na 13 700 000 FRW. Yaje gutahurwaho ko itazigamiwe (chèque sans provision) ariko Rugenera aricecekera. Ubwo icyahatambutse muracyumva.

Rugerera aherutse gusonera imisoro amamerisedesi y'abakire barimo KABANDANA Célestin bamaze nabwo kumufungira. Reka turekere aho kuko uwavuga ibya Rugenera n'akaboko ke karekare bamufunga ubutazavamo. Niba ubucamanza bugikora...!

Ngibyo ibyo KANGURA yari yatangaje kuri RUGENERA ubwo bashakaga kumugira umuyobozi wa Banki ya Kigali ; ngo ni aya KANGURA. Umva ko KANGURA itababurira da !

**KANGURA.**

## TARIKI YA 4 KANAMA, UMUNSI W'INTAMBARA Y'AMOKO.

Kuva amasezerano y'Arusha yashyirwaho umukono, itariki ya 4 Kanama yahise ishyirwa mu minsi mikuru abanyarwanda bizihiza buri mwaka. Minisitiri w'Intebe Agata UWILINGIYIMANA yungamo ngo uwo munsi ntuzibagirana mu mateka y'u Rwanda ! Dore ko ngo uwo munsi ari ikimenyetso cy'ubwiyunge bw'abanyarwanda. Nako ubwiyunge bw'abahutu n'abatutsi dore ko abatwa basa n'abadafite uruhare kuri iki gihugu.

Ntawanze ko abanyarwanda biyunga, abahutu n'abatutsi bagasabana. Byaba ari amahirwe. Gusa ntawamenya niba icyo bapfaga cyaravuyeho. Abahutu n'abatutsi ubundi bapfa ubutegetsi. Keretse rero niba umwe noneho yarahariye undi muri ariya masezerano bibeshye ko ari ay'amahoro. Umurwanashyaka GITERA Yozefu niwe wakundaga kuvuga ko ntawushobora kunga abahutu n'abatutsi kandi urebye nibyo kuko ababigeragejebyarabananiye.

Uwabibonyemo isomo rikomeye atazibagirwa ni Perezida Habyarimana washatse gukina uwo mukino bikamugwa nabi. Yitiranije gutonesha abatutsi n'ubumwe bw'abanyarwanda. Kwegurira igihugu abatutsi ntibyababujije kugura intwaro bagashoza intambara. Abantu Inyenzi zishe muri Byumba na Ruhengeri n'ibikorwa by'amajyambere zangije byeretse Habyarimana ko yabibeshyeho cyane. Nawe ubwe bamweretse ko ibyo arimo ngo arabunga n'abahutu batabyitayeho. Bamuhinduye umwicanyi, umugome mbese nk'aho ibyo yabakoreye byose yacurangiraga abahetsi.

Nyuma ya Habyarimana haje Hassan Mwinyi. Ntawakwemeza ko aho Habyarimana yananiwe, umunyamahanga yashobora. Ibyo ari byo byose uwo musaza yakoze ibyangombwa. Yashoboye guhagarika (akanya gato) intambara y'amasasu. Abari bahanganye ku rugamba ashobora kubicaza ku meza amwe, baraganira. Ariko kuvuga ko biyunze sinabihamya. Kuko nk'uko twakunze kubivuga, gishyira umukono ku masezerano bidasobanura na busa kwiyunga dore ko bitanashoboka.

Amasezerano